**“Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүү боюнча Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин Административдик регламентин бекитүү жөнүндө” Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин буйругунун долбооруна**

**НЕГИЗДЕМЕ – МААЛЫМ КАТ**

**1. Максаты жана милдети**

Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин сунушталган буйругунун долбоорунун максаты Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги жана анын аймактык бөлүктөрү тарабынан көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызматтардын сапатын жогорулатуу болуп саналат.

Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин буйругунун долбоорунун милдети “Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн административдик регламентин бекитүү болуп саналат.

**2. Баяндоо бөлүгү**

Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2014-жылдын 3-июнундагы № 303 токтому менен бекитилген, мамлекеттик органдар, алардын түзүмдүк бөлүктөрү жана ведомстволук мекемелери тарабынан жеке жана юридикалык жактарга көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандарттарынын IX “Медициналык кызматтар” бөлүгүн ишке ашыруу максатында, Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин 2020-жылдын 3-февралындагы № 82 “Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүү боюнча административдик регламентин бекитүү жөнүндө” буйругу иштелип чыккан.

Ошону менен бирге, Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин 2023-жылдын 24-январындагы № 34 токтому менен “Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүү стандартына төмөнкүдөй өзгөртүүлөр киргизилди:

- ушул мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн паспортунун 4-пунктундагы ченемдик укуктук актыларга шилтемелер

Кыргыз Республикасынын мыйзамдарына киргизилген өзгөртүүлөрдү эске алуу менен актуалдаштырылган;

- көрсөтүлгөн мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн паспортунун 13-пункту Баткен облустук ИИБдин Медицина кызматынын АДКда Баткен облусунун калкына ушул мамлекеттик кызматты акысыз көрсөтүү жөнүндө ченемдер менен толукталды.

Ушуга байланыштуу, Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин 2023-жылдын 3-мартындагы № 115 “Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин айрым ченем жаратуу ыйгарым укуктарын мамлекеттик органдарга жана жергиликтүү өз алдынча башкаруунун аткаруу органдарына өткөрүп берүү жөнүндө” токтомунун талаптарын, ошондой эле Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2018-жылдын 16-январындагы № 26 токтому менен бекитилген мамлекеттик жана муниципалдык кызмат көрсөтүүлөрдүн административдик регламенттерин иштеп чыгуу жана оптималдаштыруу тартиби жөнүндө Жобону эске алуу менен бул административдик регламентти кайра бекитүү менен Кыргыз Республикасынын ИИМдин 2020-жылдын 3-февралындагы № 82 буйругу менен бекитилген “Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүү боюнча административдик регламенттин жол-жоболорун ылайык келтирүү зарылчылыгы келип чыкты.

Кыргыз Республикасынын ИИМдин буйругунун сунушталган долбоору 2023-жылдын 8-декабрында мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдү оптималдаштыруу боюнча ведомстволук комиссияда каралып, жактырылган.

**3. Мүмкүн болуучу социалдык, экономикалык, укуктук, укук коргоочулук, гендердик, экологиялык, коррупциялык кесепеттердин болжолу**

Сунушталган буйруктун долбоорун кабыл алуу терс социалдык, экономикалык, укуктук, укук коргоочулук, гендердик, экологиялык, ошондой эле коррупциялык кесепеттерге алып келбейт.

**4. Коомдук талкуулоонун жыйынтыктары жөнүндө маалымат**

Сунушталган буйруктун долбоору “Кыргыз Республикасынын ченемдик укуктук актылары жөнүндө” Кыргыз Республикасынын Мыйзамынын 22-беренесине ылайык, коомдук талкууну уюштуруу максатында, ченемдик укуктук актылардын долбоорлорун коомдук талкуулоонун Бирдиктүү порталына жайгаштырылат.

**5. Долбоордун мыйзамдарга ылайык келүүсүнүн талдоосу**

Сунушталган буйруктун долбоору колдонуудагы мыйзамдардын ченемдерине, ошондой эле Кыргыз Республикасы катышуучу болуп саналган, белгиленген тартипте күчүнө кирген эл аралык келишимдерге каршы келбейт.

**6. Каржылоо зарылчылыктары жөнүндө маалымат**

Сунушталган буйруктун долбоору республикалык бюджеттен кошумча финансылык чыгымдарга алып келбейт.

**7. Регулятивдик таасир этүү талдоосу жөнүндө маалымат**

Сунушталган буйруктун долбоору ишкердик ишмердүүлүктү жөнгө салууга багытталбагандыктан, регулятивдик таасир этүү талдоого жатпайт.

**Кыргыз Республикасынын**
**ички иштер министри У.О. Ниязбеков**